# Antibiotiklar: Ular Nima va Ularni Qanday Ishlatish Kerak

7 BOB

Antibiotiklar to`g`ri ishlatilganda juda foydali va muhim dorilardir. Ular bakteriyalar kelib chiqqan infeksiyalar va kasalliklarga qarshi kurashadi. Mashhur antibiotiklar: penitsillin, tetratsiklin, streptomitsin, levomitsetin va sulfanilamidlardir

**Turli antibiotiklar har xil yo`llar bilan ma`lum infeksiyalarga qarshi kurashadilar. Barcha antibiotiklarning ishlatilishida o`ziga yarasha xavfi bor, lekin ba`zilari boshqalariga nisbatan xavfliroq. Antibiotiklarni tanlash va ishlatishda juda ehtiyotkor bo`ling.**

Antibiotiklarning turlari ko`p va ular turli firmalar tomonidan berilgan turli nomlar bilan sotiladi. Bundan sarosimaga tushish mumkin. Shunga qaramay, eng zarur antibiotiklar bir nechta asosiy guruhlarga ajratiladi:

| antibiotik guruhi | dorining umumiy nomidan misol | sotilish yoki firma tomonidan berilgan maxsus nomi | betga qarang |
|---|---|---|---|
| PENITSILLINLAR | Fenoksimetil-penitsillin | Fenoksimetil-penitsillin | 629 |
| AMPITSILLIN | Ampitsillin | Ampitsillin | 634 |
| TETRATSIKLINLAR | Doksitsiklin | T-doksi | 637 |
| SULFANILAMID | Sulfamtoksazol+ Trimetoprim | T-iseptol va boshqalar | 640 |
| AMINOGLIKOZID | Gentamitsin | Gentamitsin | 643 |
| LEVOMITSETIN | Levomitsetin | Levomitsetin | 639 |
| ERITROMITSIN | Eritromitsin | Eritromitsin | 636 |
| SEFALOSPORIN | Sefotaksim | Klaforan | 645 |
| XINOLONLAR | Siprofloksatsin | Sifloks | 647 |

**Eslatma:** Ampitsillin penitsillinning bir turi bo`lib, oddiy penitsillinlarga nisbatan bakteriyalarning ko`p turlarini o`ldiradi.




Agar siz dorining firma tomonidan berilgan nomini bilsangiz-u, qaysi guruhga kirishini bilmasangiz, shishacha yoki qutidagi kichik harfli yozuvlarni o`qing yoki dorixona xodimlaridan so`rang. Masalan: sizda „Trixopol” degan dori bor, lekin uning nimaligini bilmayapsiz, kichik harfli yozuvini o`qing. Unga ko`ra „Metronidazol” ekan.

**Antibiotikning qaysi guruhga kirishini, qaysi kasalliklarga qarshi ekanligini va uni xavfsiz ishlatish uchun qanday ehtiyot choralariga rioya qilishingiz kerakligini bilmay turib hech qachon ishlatmang.**

Shu kitobning Yashil Sahifalar bo`limida antibiotiklarning ishlatilishi, miqdori, xavfi va ehtiyot choralari haqida ma`lumotlar olishingiz mumkin. Doringiz nomini shu betlarning boshlanishidagi alfavit bo`yicha toping.

## ANTIBIOTIKLARNI ISHLATISHGA DOIR UMUMIY YO`L-YO`RIQLAR

1. Agar siz antibiotikning qanday ishlatilishini va qanday infeksiyalarga qarshi kurashishini aniq bilmasangiz, uni ishlatmang.

2. Siz davolamoqchi bo`lgan infeksiyaga qarshi faqat tavsiya etilgan antibiotikni ishlating.

3. Antibiotiklarning ishlatilishidagi xavfli tomonlarini biling va kitobda berilgan ehtiyot choralariga rioya qiling. (Yashil Sahifalar bo’limiga qarang).

4. Antibiotiklarni faqat tavsiya qilingan miqdorlarda ishlating (ko`p ham emas, oz ham emas). Antibiotik miqdori kasallik va bemorning yoshi va vazniga bog`liq.

5. Agar antibiotik tabletkalarini ichib yaxshi natijaga erishsangiz, hech qachon ularning ukolini olmang. Faqat juda zarur bo`lib qolgandagina ukol oling.

6. Kasallik belgilari to`la yo`qolib ketgunga qadar antibiotiklar ichishni to`xtatmang. Isitma yoki kasallikning barcha belgilari yo`q bo`lib ketgandan so`ng ham dori ichishni kamida yana 2 kun davom ettiring. (Sil, moxov kabi ba`zi kasalliklar bemor yaxshi bo`lib qolganidan keyin ham, dorini oylar yoki yillar davomida qabul qilishi kerak. Har bir kasallik xususida berilgan yo`l-yo`riqlarga rioya qiling.)

7. Agar antibiotik toshma, qichishish, nafas qiyinlashishi yoki boshqa jiddiy ta`sirlar sababchisi bo`lsa, uni qabul qilishni **to`xtating** va siz butun hayotingiz davomida bu dorini **qayta ishlatmasligingiz kerak**. (159- bet).

8. **Antibiotiklarni juda zarur paytlardagina ishlating.** Antibiotiklarning ko`p qabul qilinishi, infeksiyaga qarshi kurashadigan kuchining pasayishiga olib kelishi mumkin.

## MA`LUM ANTIBIOTIKLARNI ISHLATISHGA DOIR YO`L-YO`RIQLAR

1. Penitsillin yoki ampitsillin ukollarini qilayotganingizda allergik ta`sirlarga qarshi kerak bo`ladigan *Adrenalin* (epinefrin) ampulalari doim tayyor tursin. (160-bet)

2. Penitsillinga allergiyasi bor odamlar eritromitsin yoki sulfanilamidlar kabi boshqa antibiotiklarni ishlatsin.(636-640-betlar).

3. *Ta`sir doirasi keng* - tetratsiklin, ampitsillin yoki boshqa antibiotiklar o`rniga ta`sir doirasi tor- penitsillin yoki boshqa antibiotiklar ishlatilish mumkin bo`lsa, ta`sir doirasi keng antibiotiklarni ishlatmang (82-bet). Ta`sir doirasi keng antibiotiklar ta`sir doirasi *tor xillariga* nisbatan ko`plab bakteriya turlariga qarshi kurashadi. Shuning uchun ular bizning organizmimizga foydali ba`zi bakteriyalarni ham o`ldirishi mumkin.

4. Levomitsetinni faqat og`ir yoki hayot uchun xavfli, ich terlama

kabi ma`lum kasalliklarga qarshi ishlating. U xavfli dori. **Hech qachon** uni oddiy kasalliklar uchun ishlatmang. Yangi tug`ilgan bolalarga ham bermang (faqat ko`kyo`taldan tashqari 561-bet).

5. Hech qachon tetratsiklin yoki levomitsetin ukollarini olmang. Ular ichilganda xavfsizroq, og`riqsizroq va ba`zi hollarda ukollardan ham foydaliroqdir.

6. Tetratsiklin yoki siprofloksatsinni (sifloks, siprolet) homilador ayollar hamda bolalarga bermang. Bular yangi tish va suyaklarni shikastlashi mumkin (637-bet).

7. Aminoglikozidlar guruhiga kiruvchi (kanamitsin va gentamitsinlar ham) dorilar ancha zaharli. Ko`pincha ularni yengil infeksiyalarga tavsiya qiladilar, bunda ularning zarari foydasidan ko`proqdir. Ularni faqat jiddiy kasalliklarga qarshi tavsiya qilingan bo`lsa ishlating. Lekin bularni shamollash, gripp va oddiy oddiy kasalliklariga qarshi **hech qachon** ishlatmang.

8. Ampitsillin kabi antibiotiklar foydali bakteriyalarni o`ldiradilar. Qatiq yoki tvorog iste`mol qilish o`ldirilgan foydali bakteriyalarni yangilanishiga va organizmning tabiiy balansini qayta tiklashga yordam beradi (keyingi betga qarang).

9. Qatiqni iste’mol qilish, ampitsillin kabi antibiotiklar qirib tashlagan kerakli bakteriyalarni qayta tiklashga yordam beradi va tanadagi tabiiy bakterial muvozanatni yaxshilaydi (keyingi betga qarang).

## ANTIBIOTIK YORDAM BERMAYOTGANGA O`XSHASA, NIMA QILISH KERAK

Ko`pgina oddiy infeksiyalarni antibiotiklar bir yoki ikki kun ichida davolay boshlaydi.

**Agar antibiotik yordam bermayotgan bo`lsa, buning sababi quyidagi holatlar bo`lishi mumkin:**

1. Kasallik siz o`ylagan kasallik bo`lmasligi mumkin. Siz foydasiz dori ishlatayotgan bo`lishingiz mumkin. Kasallikni aniq bilib olishga va dorini to`g`ri ishlatishga harakat qiling.

2. Antibiotik miqdori noto`g`ri bo`lsa, uni tekshiring.

3. Bakteriya bu antibiotikka *chidamli* bo`lib qolgan bo`lsa, dori ularni o`ldira olmaydi. O`sha kasallik uchun taklif qilingan boshqa antibiotiklarni ishlatib ko`ring.

4. Siz kasallikni davolashni yetarli darajada bilmayotgandirsiz. Holat jiddiylashayotgan yoki og`irlashayotgan bo`lsa mutaxassisdan tibbiy maslahat oling.

**Bu uchala bola ham shamollagan edi**

Unga nima yomon ta`sir qildi?



Penitsillin!
(Allergik shok, 159-betga qarang).

Musibatni nima olib keldi?



Levomitsetin!
(bu dorining xavflari va ehtiyot choralari haqida 639-betga qarang).

Nimaga bola yaxshi bo`lib koldi?



U xavfli dorilarni ichmagan - faqat meva sharbati, yaxshi sifatli ovqatlarni iste`mol qilgan va dam olgan.

**Antibiotiklarni oddiy shamollash davosiga ishlatish yaxshilikka olib kelmaydi. Antibiotiklarni yordam berishi aniq bo`lgan kasalliklarga qarshi ishlating.**

# ANTIBIOTIKLAR ISHLATISHNI CHEGARALASHNING AHAMIYATI

Hamma dorilarning ishlatilishi chegaralanishi kerak. Bu quyidagi sabablarga ko`ra antibiotiklar uchun ayniqsa ahamiyatlidir:

1. **Zaharlanish va ta`sirchanlik.** Antibiotiklar nafaqat bakteriyalarni o`ldiradi, shuningdek, organizmga uni zaharlash yoki allergik ta`sir ko`rsatish orqali zarar yetkazishi ham mumkin. Kerak bo`lmagan antibiotiklarni ishlatish sababli har yili ko`plab odamlar halok bo`ladilar.

2. **Tabiiy muvozanatni buzishi.** Organizmdagi hamma bakteriyalar ham zararli emas. Ba`zi bakteriyalar organizm normal ishlashi uchun kerak. Ko`pincha antibiotiklar kerakli bakteriyalarni ham zararlilariga qo`shib o`ldiradilar. Antibiotik berilgan bolalarning og`izlarida (til oqarishi, 286-bet) yoki terisida ba`zan zamburug` kasalliklari (po`panak, 298-bet) rivojlanadi. Buning sababi, antibiotiklar zamburug`larni nazorat qilib turuvchi bakteriyalarni o`ldiradilar.

Shu sababdan, ampitsillin va ta`sir doirasi keng bo`lgan boshqa antibiotiklar ishlatgan odamning bir necha kundan so`ng ichi o`tib qolishi mumkin. Antibiotiklar ovqatni hazm qilish uchun kerakli bakteriyalarni o`ldirib, ichaklardagi tabiiy muvozanatni buzishi mumkin.

3.**Doriga chidamlilik.** Antibiotiklar chegaralanishining asosiy sabablaridan biri shuki, Antibiotiklar kerak bo`lmagan paytlarda va takroran ishlatilsa, avji zarur bo`lib turgan maxalda ta`siri susayadi. Zarur bo`lmaganda antibiotiklarni ishlatsangiz, keyin juda kerak bo`lib qolganida ular sizga ta`sir qilmasligi mumkin.

Bir xil antibiotik bilan hujum qilinaversa, bakteriyalar kuchliroq bo`la boshlaydi va bu antibiotikni ishlatganingizda bakteriyalar o`lmaydigan bo`lib qoladi. Natijada, ular antibiotikka chidamli bo`lib qoladi. Shuning uchun uzoq davolanilayotgan ich terlama kabi kasalliklarni davolash mushkullashib bormoqda.

Masalan: Levomitsetin undan ko`ra xavfsizroq yoki u bilan bir xil ta`sir qiladigan boshqa antibiotik barham topadigan juda ko`p infeksiyalar yoki umuman antibiotik ichilmaydigan kasalliklarga qarshi ishlatilib kelmoqda.

Dunyodagi ko`pgina jiddiy kasalliklar antibiotiklarga chidamli bo`lib bormoqda. Buning eng asosiy sababi, antibiotiklarning oddiy kasalliklarda ham ko`plab ishlatilishidir. **Agar antibiotiklar insonlarning hayotini saqlashni davom ettirishini xohlasak, ular ishlatiladigan doirani hozirgiga nisbatan chegaralash kerak.** Bu esa ularning tibbiyot xodimlari va odamlarning o`zlari tomonidan qanchalik oqilona ishlatilishiga bog`liq.

Ko`pgina oddiy infeksiyalar uchun antibiotiklar kerak emas. Oddiy teri infektsiyalari odatda sovun va suv, issiq kompress yoki ko`k dori (zelyonka) surtish bilan davolanishi mumkin (670-bet). Nafas yo`llari oddiy infektsiyalari ko`p suyuqlik ichish, yaxshi sifatli ovqat va ko`p dam olish bilan eng yaxshi davolanishi mumkin. **Ko’p ich ketishlar uchun antibiotiklarning hojati yo’q va ular hatto zararli ham bo’lishi mumkin.** Asosiysi, ko`p suyuqlik ichish (290-bet) va bola iste`mol qilganicha tez-tez ovqatlantirib turishdir.

**Organizm o`zi qarshi kurasha oladigan kasalliklarda antibiotiklar ishlatmang. Ularni kerak bo`lgunga qadar saqlab qo`ying.**